# Gemengewahlen

## Wie gëtt gewielt?

**Gemengeréit**
D'Membere vum Gemengerot bestëmmen dono de Buergermeeschter/-in an d'Schäffen.

## Wie wielt? (aktivt Wahlrecht)

**Lëtzebuerger/-in**
18 Joer, obligatoresch, Biergerrechter hunn, zu Lëtzebuerg ugemellt sinn

**Net Lëtzebuerger/-in**
18 Joer, Biergerrechter hunn, min. 5 Joer zu Lëtzebuerg ugemellt an op der Wahllëscht agedroe sinn

## Wie ka gewielt ginn? (passivt Wahlrecht)

**Lëtzebuerger/-in**
18 Joer, säit min. 6 Méint an der Gemeng ugemellt sinn, Biergerrechter hunn, Beruff ausüben, dee vereinbar ass mat der Gemengerotsfunktioun

**Net Lëtzebuerger/-in**
18 Joer, säit min. 6 Méint an der Gemeng a min. 5 Joer zu Lëtzebuerg ugemellt sinn, Biergerrechter hunn, Beruff ausüben, dee vereinbar ass mat der Gemengerotsfunktioun

## Wéi gëtt gewielt?

**Majorzgemeng (<3.000 Awunner):**
Keng Parteilëschten: Du wiels eenzel Kandidaten.

**Proporzgemeng (>3.000 Awunner):**
Et gi Parteilëschten: Du wiels entweder 1 Partei oder eenzel Kandidaten (aus der selwechter oder verschiddene Parteien).
Et kann ee Kandidaten och 2 Stëmme ginn.
Wanns du eenzel Kandidate wiels, hues du souvill Stëmmen zegutt, wéi Sëtz am Gemengerot sinn.

## Wou a wéini?

All 6 Joer um 2. Sonndeg am Oktober **(2017 8. Oktober)** gëtt tëscht **8.00-14.00 Auer** am Wahlbüro gewielt.
Min. 5 Deeg am viraus kriss du eng Lettre de Convocation mat de wichtegen Informatiounen.

## Oppassen!

De Stëmmziedel ass ongülteg, wann ...
- méi Stëmmen drop sinn, wéi Gemengeréit gewielt kënne ginn
- keng Stëmm drop ass
- en Ziedel erëmerkennbar ass (z.B. Zeechen, Stréch, Ënnerschrëft)

Ongülteg Wahlziedele gi beim Auszielen net beréckssiichtegt!




Denk un deng Carte d'identité an deng Lettre de convocation fir an de Wahlbüro!

ZpB
Fondatioun
Zentrum fir politesch Bildung